# Maṣe ṣe ọlẹ

Lọ sọ́dọ̀ èèrà, ìwọ ọ̀lẹ; Ẹ ro ọ̀na rẹ̀, ki ẹ si jẹ ọlọgbọ́n: ẹniti kò li amọ̀na, tabi alabojuto, tabi olori, Ti npèsè onjẹ rẹ̀ ni igba ẹ̀run, ti a si ko onjẹ rẹ̀ jọ ni ikore. Iwọ o ti sùn pẹ to, iwọ ọlẹ? nigbawo ni iwọ o dide kuro ninu orun rẹ? oorun diẹ sibẹ, õgbe diẹ, diẹ ọwọ́ lati sùn: Bẹ̃li aini rẹ yio dé bi ẹni ti nrin kiri, ati aini rẹ bi ẹniti o hamọra. Òwe 6:6-11



Pa aiya rẹ mọ́ pẹlu gbogbo aisimi; nítorí láti inú rẹ̀ ni àwọn ọ̀rọ̀ ìyè ti wá. OWE 4:23

O di talakà ti nfi ọwọ ọlẹ lò: ṣugbọn ọwọ alãpọn a sọ di ọlọrọ̀. Bi ọti kikan si eyin, ati bi èéfín si oju, bẹ̃li ọlẹ si awọn ti o rán a. Òwe 10:4, 26

Ọwọ alãpọn ni yio jọba: ṣugbọn ọlẹ ni yio wà labẹ owo-odè. Ọ̀lẹ kì í sun ohun tí ó mú nínú ọdẹ, ṣùgbọ́n ọrọ̀ akíkanjú ṣe iyebíye. OWE 12:24, 27

Ọkàn ọlẹ ń fẹ́, kò sì ní nǹkan kan; Ọrọ̀ asán ni yoo dinku: ṣugbọn ẹni ti o fi iṣẹ kójọ yoo pọsi i. Òwe 13:4, 11

Ninu gbogbo lãla ni ère wà: ṣugbọn ọ̀rọ ète kìki ijẹnijẹ. OWE 14:23

Ọ̀na ọlẹ dabi ọgbà ẹgún: ṣugbọn ọ̀na olododo di mimọ́. OWE 15:19

Ẹniti o ṣe ọlẹ ninu iṣẹ rẹ̀ ni arakunrin fun ẹniti iṣe apanirun nla. OWE 18:9

Ọlẹ sọ sinu orun jijinlẹ; ebi yio si pa ọkàn ọlẹ.
Ọ̀lẹ fi ọwọ́ rẹ̀ pamọ́ sí oókan àyà rẹ̀, kò sì ní mú un wá sí ẹnu rẹ̀. OWE 19:15, 24

Ọlẹ kì yóò túlẹ̀ nítorí òtútù; nitorina ni yio ṣe ṣagbe ni ikore, kì yio si ni nkankan. Máṣe fẹ́ràn oorun, kí o má baà di òṣì; la oju, on o si tẹ́ ọ lọrun. OWE 20:4, 13

Èrò àwọn aláápọn máa ń jẹ́ ọ̀pọ̀lọpọ̀; ṣùgbọ́n ti gbogbo ẹni tí ó ń kánjú láti fẹ́ nìkan. Ìfẹ́ ọ̀lẹ a máa pa á; nítorí pé ọwọ́ rẹ̀ kọ̀ láti ṣiṣẹ́. O n ṣe ojukokoro ni gbogbo ọjọ: ṣugbọn olododo a funni, ko si dasi. Òwe 21:5, 25-26

Ọlẹ wipe, Kiniun mbẹ lode, a o pa mi ni igboro. Iwọ ha ri ọkunrin kan ti o nṣe alapọn ni iṣẹ rẹ̀ bi? on o duro niwaju awọn ọba; ki yio duro niwaju enia lasan. OWE 22:13, 29

Mo lọ lẹba oko ọlẹ, ati lẹba ọgbà-àjara enia ti oye kù fun; Si kiyesi i, gbogbo rẹ̀ ti hù pẹlu ẹ̀gún, idọ́ si bò oju rẹ̀, odi okuta rẹ̀ si ti wó lulẹ. Òwe 24:30-31

Gẹ́gẹ́ bí ìlẹ̀kùn ti yí sí orí ìkọ́ rẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni ọlẹ rí lórí ibùsùn rẹ̀. OWE 26:14

Nítorí nígbà tí a tilẹ̀ wà pẹ̀lú yín, èyí ni a pàṣẹ fún un yín pé, bí ẹnikẹ́ni kò bá ṣiṣẹ́, kí ó má sì jẹ́.
2 Tẹsalóníkà 3:10

Ohunkohun ti ọwọ rẹ ba ri lati ṣe, fi agbara rẹ ṣe e;
nitoriti kò si iṣẹ, tabi ète, tabi ìmọ, tabi ọgbọ́n,
ni isà-okú nibiti iwọ nlọ. Oníwàásù 9:10

Nípa ọ̀lẹ pupọ ilé náà ń bàjẹ́; ati nipa aisinnilọwọ ti ọwọ
ile a ma ṣubu. Oníwàásù 10:18

Kí ẹni tí ń jalè má ṣe jalè mọ́; EFESU 4:28

Ẹ má ṣe kórìíra iṣẹ́ àṣekára, tabi iṣẹ́ oko, tí Ọ̀gá Ògo ti fi
lélẹ̀. Oníwàásù 7:15

A fi ọ̀lẹ wé òkúta ẹlẹ́gbin, olúkúlùkù yóò sì pòṣé sí ìtìjú rẹ̀.
A fi ọlẹ wé èérí àátàn: gbogbo ẹni tí ó bá gbé e sókè yóò
mì ọwọ́ rẹ̀. Oníwàásù 22:1-2

Bikoṣepe enia ba di ara rẹ̀ ṣinṣin ninu ibẹ̀ru Oluwa,
ile rẹ̀ li ao bì ṣubu li aalọ. Oníwàásù 27:3

Na ọmọ rẹ niyà, ki o si mu u ṣiṣẹ, ki ìwa ifẹkufẹ rẹ̀ ki
o má ba di ohun ẹ̀ṣẹ fun ọ. Oníwàásù 30:13

Rán a kó lọ ṣiṣẹ́, kí ó má baà ṣiṣẹ́; nitori ailọkẹ kọni
ibi pipọ. Oníwàásù 33:27